19/9


- 16 September 1939 -   إنما المؤمنون إخوة فأصلحوا بين أخويكم. (القرآن)   Taoen ka VIII No. 35

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.




DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.


Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## KOELAJOE*).

Moengoeh di kaom Moeslimin, boh di golongan noe berilmoe, boh di noe henteu, atawa beh ditoena dina toetoeroeti keneh, dina kapertjajaanana kana kalamoelloh, Qoeränoel adzim, geus teu kira$^2$ matak ngaboengahkeunana ka noe djadi pamangkoe Islam. Moesti-moestina kana Qoerän, estoe kabina-bina, disoehoen dina emboen-emboenan. Koe kapertjajaanana kitoe, sarta anoe sakoedoena tea „k i t o e“ koedoena teh, nepi ka loba noe kontan meunang roepa$^2$ fadilah djeung hikmat koe ngagoenakeun roepa$^2$ ajat, dina pinanggih reudjeung roepa$^2$ moesibat atawa reudjeung pangharepan anoe panteng.

Memang kitoe koedoena, geusan njoehoenkeun teu aja lian anging ti koedoe ka Noe Kagoengan, anoe geus maparin roepa$^2$ parentah, roepa$^2$ tjegahan koe djalan Qoerän anoe diwahjoekeun ka Oetoesanana, Kdj. Nabi Moehammad s. a. w. Anoe ngagoengkeun Qoerän, anoe ngagoengkeun Rosoel, eta hartina ngagoengkeun anoe kagoenganana. Anoe barangsoehoenkeun, koe ngagoenakeun ajat dawoehanana, hartina njoehoenkeun ka Mantenna.

Henteu saeutik kadjadian, anoe banget njoehoenkeunana ka Pangeran, koe djalan ngagetolan matja soerat Jasin, laksanana, sanadjan teu ngarti naon anoe dibatja, atawa masing matjana henteu noeroetkeun kakoedoeanana, tapi koe lantaran hate pageuh maneuh manteng ka Pangeran, pinoeh nja iman, keukeuh nja moentang, teu boeroeng dipaparin, teu boeroeng dikoernia, da Alloh mah sipat moerah sipat asih, katoeroeg-toeroeg gofoeroerrohim.

Kitoe boektina moedjidjatna Qoerän teh, sanadjan hartina anoe dibatjana tea henteu loejoe djeung pakarepan anoe matja; tjara ngagedekeun matja Jasin dimana aja pakarepan tea. Ngan bae sadjeroning oerang njoehoenkeun teh, oelah poho ari kana ihtiar mah, sabab Goesti Maha Soetji dina maparinkeunana naon$^2$, atawa dina ngaboelkeunana kana panoehoen noe djadi abdi, salawasna sok dilantarankeun koe ihtiarna noe rek dikoernia; atawa dina maparinna sok koedoe karana sabab bae. Dimana anoe njoehoenkeun tea porot tina ihtiar, eta soelaja reudjeung kakoedoeanana nja kitoe deui reudjeung timbalanaNa.

Geus djadi kabiasaan pisan, geus djadi pamake anoe tigin kabina-bina, boh di noe palinter ngaos boh di noe henteu, dimana oemoem kataradjang moesibat rongkah, saperti nandangan to'oen (pageboeg), kasoesah banget, diantjam bahaja djeung rea-rea deui sabangsana, sok tara kaliwat soeboeh, tara kaliwat maghrib, koedoe bae sabadana salse berdjamaah teh, toeloej maratja „K o e l a j o e“.

Noe djadi pangharepanana, noe djadi poko panjoehoenkeunana, teu aja lian kadjaba ti neneda hajang didjaring koe Goestina tina moesibat anoe keur dipikagimir djeung dipikarempan tea.

Tjara ajeuna, doenja anoe keur sakieu digendjlongkeunana, digoedjroedkeunana koe perang Europa, geus saperjogana pisan moenggoeh pikeun kaom Moeslimin njoehoenkeun ditangtajoengan ka Noe ngajoegakeun, koe n g o e l a j o e tjara tali paranti.

Demi hartina anoe saetjes-etjesna mah lain tjara noe dipikarep koe noe njoehoenkeun tea, tapi anoe djadi poko mah ngoeatan kana itikad.

Demi Koelajoe tea, lain hidji soerat, tapi hidji batjaan anoe didjadikeun koe 7 ajat.

Geura kieu pokpokanana teh:

١ قُل لن يصيبنا إلا ما كتب الله لنا هو
مولانا وعلى الله فليتوكل المؤمنون

٢ وإن يمسسك الله بضر فلا كاشف له إلا هو
وإن يردك بخير فلا راد لفضله يصيب به
من يشاء من عباده وهو الغفور الرحيم

٣ وما من دابة فى الأرض إلا على الله رزقها
ويعلم مستقرها ومستودعها كل فى كتاب مبين

٤ إني توكلت على الله ربي وربكم وما من دابة
إلا هو آخذ بناصيتها إن ربي على صراط مستقيم

٥ وكأي من دابة لا تحمل رزقها الله
يرزقها وإياكم وهو السميع العليم

٦ ما يفتح الله للناس من رحمة فلا ممسك لها وما

*) Leresna mah: Qoellajoe (tingali ajatna).

## BULLETIN NAGARA.

### NAGARA MEREDIH.

**Oelah oenggoet kalindoean.**
**Gedag kaanginan.**
**Masing ajem masing tengtrem.**
**Oelah kabawa koe sakaba-kaba, kena-kena aja kabar perang.**

**Moal, moal njoesahkeun ka sarerea, sabab harga barang-barang, kaperloean saari-ari, boh dahareun at. pakeeun tina harga poë Kemis tanggal 24 Augustus 1939 t e u m e u n a n g d i t a e k k e u n.**

**Dimana leuwih mahal montong dibeuli sarta koedoe gantjang lapor ka politie, tangtoe politie ngatoer noe sakoedoena nja eta NGA-BESLAG barang-barangna.**

**Beubeulian, boh dahareun boh pakeeun, koedoe saperloena tjara biasa. D i l a r a n g n g a l e u w i h a n t i m i s t i n a.**

**Dina obrolan djeung tjaritaan, patjoean pisan njarita anoe lain-lain (bohong), anoe matak teu a m a n ka nagara; soemawonna njingsieunan djeung ngareureuwas ka djelema mah, kabina-bina dilarangna koe nagara. S a h a - s a h a a n o e n g a l a n g g a r i e u l a r a n g a n, b a k a l d i h o e k o e m b o e i p a n g l i l a n a s a t a o e n, a t. h o e k o e m d e n g d a p a n g g e d e n a f 300.**

**OELAH POHO, SAREREA!**

*WASSALAM,*
**BOEPATI TJIANDJOER.**

dina oenggal kitjeup oenggal menit, sarta dibarengan koe paneda, moega² dikoernia rahmat salamet ti doenja toemeka acherat. Amin.

# EMOETKEUNEUN!

Koe soson-sosonna sadaja ahli-ahli Al-Moe'min dina ngalakonan amal-ma'roef, sakoemaha noe kaoengel dina „A m a l m a' r o e f" tea, adres-adres kanggo proefnummer, anoe katampi koe djoeroe moedi doegi ka parantos patoempoek. Nanging sanaos parantos kieu kaajaanana, montong djadi pambengan kanggo noe teu atjan atanapi noe palaj deui ngadamel amal-ma'roef mah, soemangga enggal-enggal kintoenkeun bae, sangkan Islam woewoeh-woewoeh hoeroeng mantjoer.

Dina salebet sasih ieu sareng teras saladjengna, proefnummer noe bakal kasanggakeun teh moal aja lirenna.

Kanggo kaberesan atoeran kalajan toemoet sakoemaha agama, anoe diwadjibkeun ka para Moeslimin, dimana eta proefnummer katampi, sareng disarengan koe h i d a j a t t i M a h a K a w a s a, palaj ngersakeun ngaraksa ageman, ngamadjengkeun ageman, enggal tampi kalajan manah noe islah, kalajan enggal tjoemponan roepi-roepi kawadjibanana, nja eta „w a r a g a d n a".

Saoepami eta proefnummer (nomer pertjobian) tea teu papendak sareng djodona, nja eta noe njandakna (nampina) teu kaleresan sareng h i d a j a t G o e s t i R o b b o e l I d j d j a t i, atanapi margi sanes-sanes, enggal-enggal-enggal-enggal paparinkeun deui (poelangkeun). Henteu kedah nganggo diwoewoeh parangko, tjekap oepami diserat dina adresbandna koe:

**„RETOUR AFZENDER"**

Moeng djagi, oelah doegi ka gentjel, margi sakatampina deui, bade diteraskeun ka noe teu atjan kenging giliran. Sareng deui oelah ladjeng dielep (andel-andeleun).

Kapertjantenan hate, sakalintang boeleudna, jen para ichwan sadaja kantenan pikengingeun hidajat, sadajana.

Wassalam

DJOEROE MOEDI.

يمسك فلا مرسل له من بعده وهو العزيز الحكيم

٧ ولئن سألتهم من خلق السموات والارض

ليقولن الله . قل أفرأيتم ما تدعون من دون الله

ان أرادني الله بضر هل هن كاشفات ضره أو

أرادني برحمة هل هن ممسكات رحمته قل

حسبي الله عليه يتوكل المتوكلون

Maksadna:

1e. Sagala roepa moal bisa toemiba ka oerang, anging ti anoe geus dikersakeun koe Alloh Ta'ala.

2e. Lamoen Goesti ngersakeun nibankeun mamala, tangtoe moal aja noe bisa njegah kana eta mamala teh; nja kitoe deui lamoen ngersakeun nibankeun kahadean.

3e. Sakoer noe koemelip di boemi alam, koe Pangeran dipasihan kalawan rizkina.

4e. Kaoela oemandel pisan ka kersa Alloh Ta'ala. Sakoer noe aja di boemi alam aja dina pangawasana Andjeunna.

5e. Kdj. Nabi s.a.w. teu jasa nanggoeng kana rizkina sarerea sakoer noe koemelip tea, anging ti Goesti koe andjeun.

6e. Moenggoeh di Alloh mah boh dina ngoernia atawa ngeureunan rahmat ka abdina (machloek), moal aja noe bisa ngahalang-halang.

7e. Soemawonna Moeslim sanadjan kafir oge njarahoeun jen anoe ngadamel boemi langit teh Alloh, tapi maranehanana sok njarembah anoe lain². Naha ieu noe disembah teh bisaeun ngahalang-halang pangersa Alloh?

Ajeuna ebreh ka sarerea, jen eusina Koelajoe teh lain njoehoenkeun didjaring tina warnaning kasieun atawa kakeueung, tapi ngandelan itikad, ngoeatan iman.

Alhasil dina waktoe oedara anoe sakieu pinoehna koe bedja roesoeh di nagara deungeun, oerang teu aja goenana miloe tjampoeh, da sagala oge geus diwengkoe koe kersa Goesti, di oerang mah kari ihtiarna bae.

Pokona ihtiar tangtoe aja dina pangawasa noe djadi pamarentah, tjara: njepeng kanetralan, njepeng kaamanan, ngoeroes nangtajoengan harga² pangaboetoeh oerang sarerea, djeung rea² deui nasihatna, saperti noe kasebat dina bewara ti noe ngaheujeuk dajeuh ngolah nagara. Tingali, sareng aos bae!!!

Ihtiar oerang mah, teu aja deui kadjaba ti noeroet kana sakoemaha oenina eta bewara (bulletin). Djaba ti eta oerang oelah pisan poho ka Goesti Maha Soetji

# OBOR - DJAMAAH.

Tjoetatan tina sebaran

مكتب الدعايه للحج بمكة المكرمه

Kintoenan P. T. P ij p e r noe kaoengel dina A. M. no. 33.

Ditjoetat sapalihna bae.

—o—

(Samboengan A. M. no. 34).

— — — — — — — — — —

T o w a f d j e u n g S a'i e.

Towaf teh ibadah bari ngoerilingan Baetoelloh, meunang 7 koeriling, ari Sa'ie ibadah bari leumpang gantjang ti lebah lawang Sofa tepi ka Marwah, eta oge 7 kali deuih.

Ari towaf di djero Masdjidil-haram, ari Sa'ie mah di djalan bae.

Towaf teh dibatoeran koe Moetowwif (مطوف), nja eta anoe njontoan petapetana ka oerang. Ari pakean, solendang tea. Petana towaf koedoe ngentjakeun Ka'bah, mimitina ti lebah Hadjar aswad, nja eta batoe woeloeng anoe aja dina tembok Baetoelloh. Leumpangna teh mimitina sing gantjang 3 koeriling (رمل) ari toeloejna mah lalaoenan bae.

Ari babatjaanana eta bae talbijah tea djeung doe'a deuih.

Sanggeus salse towaf 7 koeriling, eureun lebah tempat antara Moeltazam dj. makom Ibrohim (ملتزم - مقام إبراهيم) di dinja ngadoea, toeloej solat doea rakaat. Makam Ibrahim teh lain padjaratan Nabi Ibrahim, ieu mah batoe bae sasakala Nabi Ibrahim oeroet ngadeg di dinja basa nganggeuskeun ngadegkeun Ka'bah baheula. Toeloej nginoem tjisoemoer Zamzam ngalap berkah.

Ti dinja oerang kaloear ti lawang Sofa nja eta rek migawe Sa'ie tea antara Sofa djeung marwah 7 kali. Moetowif tangtoe ka oerang magahan matja doe'a² anoe ma'tzoer (مأثور). Tapi lamoem oerang rek ngadoe'a sorangan sakarep oerang, teu naon²

Ari geus kitoe mah toeloej tahalloel bae (تحلل). Tahalloel teh enggeusan, bari ditjoekoer atawa digoenting ramboet. Pakean atoeh hade diganti koe pakean biasa sasari.

(Baris disamboeng).

M. a.




WALONAN BAB SIKAT GIGI.
(Samboengan A.M. no. 34).

Ieu aja deui ibarat tina kitab صاوى ل katja 234 dina lebah tafsier ولحم الخنزير awal soerat المائدة

(قوله ولحم الخنزير) أي ولو ذكي وهو نجس كله ما عدا الشعر إن جز عند مالك فهو طاهر ويجوز استعماله

Babi mah sanadjan dipeuntjit oge nadjis bae sakabehna, anging boeloena, eta mah lamoen dipotong, moenggoeh Imam Malik, soetji, beunang dipake.

Tah, ieu ibarat, aja geusan anoe Moekollid njalindoeng, nja eta taklid ka Imam Malik, lamoen oerang perloe make sikat gigi anoe tetela didjieunna tina boeloe babi, sabab dina madzhab Maliki mah boeloe babi teh soetji.

Koemaha lamoen teu tetela, na eta teh enja boeloe babi atawa lain?

Dina masälah sjak, mangmang, henteu tetela, aja kaedah madzhab Sape'i, kaoengel dina kitab بغية ص ١٥ kieu:

ولو شك في شعر أطاهر أم نجس؟ فطاهر

والحق في الجواهر العظم بخلاف اللحم

Lamoen mangmang dina kaajaan boeloe, ieu teh soetji atawa nadjis? Boeloe kitoe eta soetji. Malah tjek kitab Djawahir mah, lain boeloe bae, toelang oge nja kitoe deui soetji, lamoen teu jakin nadjis teh. Beda djeung hoekoem daging.

Daging mah lamoen teu jakin soetjina (halalna) eta nadjis (haram).

Koe sakieu oge manawi, noe naros iasa netepkeun koe andjeun, koedoe koemaha oerang nja nganggap pikeun sikat gigi, anoe koe oerang dipikaboetoeh tea.

Kanggo panoetoep ieu ibarat tina kitab رحمة الامة ص ٩ kasanggakeun:

واختلف الأئمة في جواز الانتفاع بشعر الخنزير في الخرز فرخص فيه أبو حنيفة ومالك ومنع منه الشافعي وكرهه أحمد وقال الخرز بالليف

Para Imam pabentar paham dina masälah netepkeun meunang ngalap mangpaat koe boeloe babi dina bangsa koekoelar²: Imam Hanapi, Imam Maliki ngawenangkeun, Imam Sape'i henteu, ari Imam Hambali ngamakroehkeun. Lahirna: bangsa koekoelar djeung bangsa pakang².

Ngan sakieu anoe kasanggakeun kanggo bongbolongan ngahoekoeman masälah sikat gigi teh.

Wassalam

M. a.

## KOROPAK.

Parantos nampi ti:

Djrg. M. Almawidjaja Lgno. 3257 f 1,60 kanggo Sept. '39 t/m. Feb. '40.

Djrg. M. H. Abbas Lgno. 2246 f 0,80 kanggo kw. III th. '39 f 0,44 kanggo Elmoe Tauhid, kitabna parantos dikintoen perpost.

Djrg. R. H. Moh. Sirodj Lgno 928 f 1,00 kanggo ngaloenasan kw. IV th. '38 anoe lebet kana kw. I th. '39 moeng f 0,50.

## Amal Ma'roef.

Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „padamelan-sae" kanggo kamadjengan agama koe tjoekang A. M, teu aja sanes kadjabi ti maparin adres² ka adm. ieu s. k., adres noe sakinten kaerong bakal nampina atanapi bakal kersa maosna, oepami dikintoenan proefnummer.

Teras henteuna djadi langganan, eta mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres² tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.

Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoengel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal² katingali sareng karaos kamadjenganana ieu serat kabar.

Ti samemehna katampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.

Djrg. Tohir Lgno. 1867 f 0,80 kanggo kw. III th. '39.

Djrg. M. Wiradinata Lgno. 487 f 2,40 kanggo kw. IV th. '38 + kw. I + II th. 39 langkoeng 5 sen.

Djrg. S. Nataatmadja Lgno. 1364 f 1,60 kanggo kw. III + IV th. '39.

Djrg. R. H. Soemintapoera Lgno. 1677 f 2,50 kanggo kw. II, III, IV th. '38 noe f 0,25 kanggo ngaloenasan kw. I th. '39.

Djrg. M. A. Sastramihardja Lgno. 2315 f 1,60 kanggo kw. III + IV th. '39.

Noe teu moendoet, teu diwaler.

Adm. A. M.




Samboengan A. M. No. 33.
(Nadruk verboden).

— — — — — — — — —

Ngadjalankeun alpoekah noe sakieu poharana teh estoe njalira pisan sarta euweuh kakawasaan, tegesna teu make kakawasaan radja atawa kakoeatan balatantara. Ari djelema tea apan anoe sakitoe koekoehna kana adat, patekadan djeung tjetjekelan ti karoehoen nadjan boehoen, djeung ilaharna kana sakoer noe anjar ngan rek ngamoesoehan bae nadjan ngandoeng bebeneran. Katoeroeg-toeroeg kaajaan maranehanana harita estoe keur ngaloembar napsoe, itjikiboeng di sagara sahwat, bebeakan nareangan kangeunahan sorangan, teu ngalarti kana pangadjak andjeunna, boh somahna boh menakna, da si somah hatena geus kakeupeul koe si menak, ari si menak anoe sakitoe angoekloengna, taja petana rek malire kana pangadjak djeung piwoelang andjeunanana, anoe dipandangna koe maranehanana teu pira, hidji djalma pakir toer oemmi (teu bisa noelis djeung matja).

Tapi andjeunna, di djero pakir djeung lemah teh, teroes bae ngageuing-geuing ka maranehanana, koe roepa² alesan djeung katerangan, mepelingan koe pirang-pirang nasehat, ngahoelag koe warna² larangan, miwoelang koe sanes kara tjarios pitjontoëun, kalawan hikmat djeung kabidjaksanaan. Lir radja anoe kongas dina hoekoem-hoekoemanana, adil dina parentah djeung laranganana. Atawa ibarat bapa anoe bidjaksana, ngatik anak-anakna, banget heman ka maranehanana, keras tapi welas, bengis di djero asih.

Ti mana andjeunna kenging eta kakoeatan, apan anoe sakitoe lemahna? Ti mana kengingna eta kakawasaan apan anoe sakitoe njalirana? Ti mana kengingna eta elmoe, apan teu iasa njerat teu iasa maos? Ti mana kengingna eta pitoedoeh, apan tjampoer-gaoelna djeung noe sakitoe salasarna?

Eta kabeh kersaning Pangeran. Goesti Noe Welas Asih ngarahmat ka hamba-hambaNa, ngoetoes Sajjidina Moehammad s.a.w., anoe kapakiranana, kanjaliraanana, kateu-iasaanana kana aksara, kalemahanana djeung kaajaan noe tjampoer-gaoel djeung andjeunna, eta kabeh djadi tjiri anoe natrat kana bener karosoelanana, djaoeh tina sak wasangka, bersih tina sagala toedingan, sabab goemelarna loear biasa pisan.

(Samboengeun).

## ASMARANDANA.

1. Dihin baheula bihari,
aja hidji roepa hewan,
roepi meh bajawak bae,
mangsa manehna keur mojan,
'na koeta djalan raja,
djalma ngabroel pabalioet,
leumpang bari soekan².

2. Sato tadi alak-ilik,
resepeun ningal manoesa,
kapelet salebet hate,
pokna leuh ari manoesa,
nja gedé martabatna,
doeh aing ge hajang kitoe,
badan woedjoed kamanoesan.

3. Ti dinja tras matang-meting,
manehna teu mondok neda,
tapa ngabaktos ka Alloh,
neneda djanten manoesa,
tina mantek hoesoena,
koe Goesti Alloh dikaboel,
rap ngawoedjoed kamanoesan.

4. Alak-ilik kana diri,
ngarampaan anggahota,
njeh seuri boengah nja hate,
ngadoenga ka langit tanggah,
soekoer ka Noe Kawasa,
panoehoen wireh dikaboel,
djanten manoesa boedjangan.

5. Sawatawis masih tjitjing,
di tempat tilasna tapa,
noong kangge ngalalakon,
ihtiar hiroep koemboehna,
hoerip kangge hiroepna,
saprantos djoenoen pikir djoeng,
doengkap ka pondok adjengan.

6. Di dinja ngadjanten santri,
pohara tjalakanana,
santri kahot jasa kawon,
terasna djanten adjengan,
neda ka Noe Kawasa,
hojong woewoeh sahbat Roesoel,
kersa Alloh kadjantenan.

7. Njoehoenkeun koernia deui,
harkat kawalijoellohan,
katjoempon pangersa Alloh,
diajoenkeun sanapsoena,
sagala diloeloesan,
hajang kieu hajang kitoe,
ngan bae taja toengtoengna.

8. Mihajang noe lain²,
mintjoelak loear biasa,
hojong djeneng Goesti Alloh,
Goesti Alloh ngabendoean,
dawoehna teh tjoetjoengah,
dikersakeun salin woedjoed,
djalmi djinis sato kadal.

9. Wangsoel deui asal tadi,
tangtos seueur noe oeninga,
di roepina eta sato,
geus ageung pisan daradjat,
moeng wet lepat weselna,
napsoena mangproeng diaboer,
teu aja pisan aweran.

10. Kenging ieu djisim koering.
dongeng asal ti olia,
inohong di tanah Bogor,
soegan njondong maoenatna,
ka poeblik noe sangkoetan,
jasa nekoek hawa napsoe,
kapalaj tanpa wilangan.

Wallohoe a'lam.

Wassalam poen
W.




Samb. A. M. no. 34.

— — — — — — — — —

Sipat panjakit hate noe katiloena nja eta (كبر) goemede. Sipat kibir teh lain bae matak ngaroeksak kana ibadah, tapi bisa oge ngaroeksak kana oesoel, kana patekadan.

Iblis djadina kapir tina lantaran kibir, sedeng iblis teh tadina ibadah ka Goesti Alloh meunang dalapan poeloeh reboe taoen. Ibadah noe sakitoe lilana diroeksak nepi ka antjoer samasakali koe takaboer sakali, lantaran teu daek soedjoed ka Nabi Adam a. s., lantaran boga rasa moelja manehanana ti batan Kangdjeng Nabi Adam a. s.

Timbalan Goesti Alloh:

أَبَى وَاسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكَافِرِينَ.

Pikeun pangantjam ka djalma noe takaboer pirang-pirang ajat Koerän; sawarehna pangandika Goesti Alloh:

إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِينَ.

Hartosna: „Satemenna Goesti Alloh katjida bentjina ka djalma noe takaboer."

Aja deui ajat Koerän:

كَذَلِكَ يَطْبَعُ عَلَى كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ.

Maksadna: „Nja kitoe deui Goesti Alloh baris ngetjap kana hate-hatena djalma toekang takaboer, toekang paksa-piroesa."

Maksadna ditjap, nja eta teu boga bebeneran (tara narima bebeneran), poëk hate kana nganjahokeun ajat-ajat Goesti Alloh, teu ngarti kana hoekoem Goesti Alloh.

Kangdjeng Nabi Moesa a. s. naros ka Goesti Alloh. Saoerna: „Goesti! saha ti antawis mahloek Goesti noe pangdianggo kabendoena koe Goesti?"

Timbalan Goesti Alloh: „Nja eta noe takaboer hatena, noe soegal omonganana, noe leueur panonna, noe ngeked leungeunna, noe goreng parangina."

Saoer hidji oelama, djenengan Hatim: „Masing hade maneh maot dina djero ngalakoean salah sahidji tiloe roepa kalakoean; hidji, dina djero takaboer; doea, dina djero toma; tiloe, dina djero poepoedjieun.

Djalma takaboer moal waka ka loear ti doenja, tapi dipaparin heula koe Goesti Alloh kahinaan noe loear biasa.

Djalma noe toma moal waka dipoendoet oemoerna, anging dipaparin heula lapar djeung dahga, tepi ka teu bisa asoep saketjlak-ketjlak atjan.

Djalma noe poepoedjieun moal waka dipoendoet adjalna, tapi sina bobolokot heula koe kokotorna noe kaloear ti manehna.

Pikeun ngadjaga tina takaboer oerang koedoe inget kana poerwa-daksi oerang djeung koedoe inget kana piahireun oerang.

Asal-oesoel oerang didamel tina نطفه (mani) noe sakitoe geuleuh-keumeuhna, noe sakitoe hinana, toer kaloear tina lawang noe sakitoe nirtjana.

Piahireun oerang djadi bangke, boeroek boetatajan teu aja noe wani deukeut, digembrong aro, enjoet bilatoeng; kahinaan geus moal liwat ti kitoe.

Mangkaning dina waktoe ieu oerang keur hiroep, noe digegendol koe oerang dina beuteung oerang teh naon......?

Hidji mahloek noe kitoe mimitina, noe kitoe toengtoengna, noe ngagegendol noe kitoe saoemoer-oemoer, tina djalan mana koedoena takaboer, koedoe koemaloengkoeng gede hoeloe?

Timbalan Kangdjeng Nabi s. a. w.:

بئس العبد عبد نسي المبدأ والمنتهى ونسي الكبير المتعالي.

Hartosna: „Panggorengna hamba nja eta hamba noe poho kana asal-oesoel, poho kana piahireun, poho ka Goesti Noe Maha Soetji."

إن شاء الله

Oerang samboeng deui.




PAMOERTADAN.

Karereaanana anoe sok toemiba kana moertad teh, anoe toena tina pangaweroeh agama, bongan anggang ti kiai djaoeh tina sorot fatwana anoe baris njaangan kana kasaroengna enggoning koemelendang dina doenja kaislaman, nja kitoe deui lain di oerang bae, tapi ti sapoepoes Rosoeloelloh oge parantos tjoel tjel anoe maloertad Namoeng koe para cholifah anoe pohara ngorbankeunana tanaga, henteu lami teras dibasmi koe roepi² tarekah anoe nimboelkeun baralikna deui tina moertad kana agama noe asal (Islam).

Kaoengel dina kitab Tanwiroelqoeloeb katja 392:

يجب على كل مسلم أن يحفظ إسلامه ويصونه عما يفسده ويبطله ويقطعه وقد كثر فى هذا الزمان التساهل فى الكلام حتى أنه يخرج منهم الفاظ تخرجهم عن الاسلام ولا يرون ذلك ذنبا فضلا عن كونه كفرا

Hartosna: Wadjib ka saban djalma Islam, ngaraksa kaislamanana tina barang noe ngaroeksak djeung ngabatalkeun kana eta kaislaman. Karana dina waktoe ieu rea pisan djalma anoe ngagampangkeun omongan, nepi ka matak kaloear tina kaislamanana, kalawan teu boga rasa dosa, soemawonna ngarasa koefoer mah.

Lamoen koe oerang dilenjepan oengelna ieu kitab, katjida pisan matak reuwasna, paoer djadi djalma anoe hese gawe teu kapake, ngaoela teu katarima.

Mangkaning dina alam kiwari teh henteu loemajan reana anoe gana-gana kana ngaloearkeun ketjap anoe teu kalawan dipikir heula, boh koe lantaran hajang diseungseurikeun, atawa tina djalan kasedekkeun omongan dina adoe angkloeng.

Soepaja leuwih djentre, ieu babaran moertad perjogi diberendelkeun, soepaos para maos tiasa ngiaskeun kana ieu roepi² tjonto anoe kaoengel dina ieu kitab Tanwiroel qoeloeb.

BABAGIAN PAMOERTADAN.

Pamoertadan teh aja tiloe bagian, nja eta patekadan, pagawean dj. oetjapan.

Ieu anoe tiloe roepa teh tjabang², noe teu aja wates wangenna. Ngan sawarehna bae anoe kaasoep kana moertad tina tekad, nja eta mangmang kana ajana Gt. Alloh (soemawonna lamoen boga tekad ieu alam euweuh anoe njieun mah. Qr.).

Oge mangmang kana djenengna Rosoel Kdj. Nabi Moehammad s.a.w. atawa kana ajana para anbija wal moersalin, atawa kana Qoerän, naha eta teh toelen dawoehan Alloh Ta'ala? Atawa mangmang kana ajana poë Qijamat, atawa kana ajana soerga djeung naraka, atawa kana siksaan djeung gandjaran, atawa kana salianna tina barang anoe geus idjma, kajaning kana isrona Rosoeloelloh s.a.w. ti masdjidilharom ka masdjidilaqso, oge mangmang kana ajana moedjizatna para anbija anoe geus moetawatir.

Djaba ti eta noe ngadjadikeun moertad teh boga tekad kana ngaleungitkeunana sipat anoe wadjib di Alloh Ta'ala kajaning sipat elmoe atawa salianna atawa noedingkeun hidji sipat anoe teu pantes ajana di Alloh Ta'ala kajaning ngadjirimkeun atawa njeboet apes.

Salian ti anoe geus ditataan bieu pamoertadan teh nja eta ngahalalkeun barang haram anoe idjma kajaning zina, maling, maehan djeung salianna, atawa ngaharamkeun anoe halal kajaning djoeal beuli, nikah, dahar, djeung salianna, atawa ngilangkeun wadjibna solat anoe lima waktoe atawa kana hidji soedjoedan ti eta anoe lima, oge ngawadjibkeun barang anoe teu wadjib kalawan idjma kajaning ngawadjibkeun nambahan rokaat tina anoe lima, nja kitoe deui ngilangkeun kana barang anoe geus ditetepkeun koe sjara tina pasoenatan anoe idjma kajaning solat soenat anoe noeroet kana solat perdoe.

Djaba ti eta anoe ngadjadikeun moertad teh ngazam rek koefoer atawa mondog majong dina koefoer, atawa inkar kana djadina sohabat Sajidina Aboebakar r.a. atawa inkar kana karosoelanana hidji rosoel anoe geus ditoetoer dina Qoerän, atawa inkar kana hidji hoeroef anoe geus idjma anoe aja dina Qoerän, atawa ngaleuwihan hidji hoeroef anoe teu aja dina Qoerän, atawa ngabohongkeun ka hidji rosoel, atawa ngawenangkeun aja deui nabi sabada Kdj. Nabi Moehammad s.a.w., nja kitoe deui akonakon nampa wahjoe ti Goesti Alloh, sanadjan teu ngakoe nabi. (Soemawonna moen ngakoe djadi nabi mah. Qr.).

(Samboengeun).

Alqoerowi.




Ti baheula, ti barang Aboeja bisa koemelendang djeung koematjatjang, geus apal pisan kana kaoelinan patjiwit-tjiwit loetoeng, si loetoeng pindah ka loehoer. — Ana diinget-inget koe Aboeja ajeuna, eta teh kaoelinan noe pohara adilna, lantaran teu aja leungeun noe teu katjiwit, estoening sama rata sama rasa.

Ieu kaoelinan, nepi ka Aboeja kolot bongkok dipetakeun pisan, tapi lain dina sarsilah silih tjiwit, nja eta dimana aja noe meredih ka Aboeja sok diperedihkeun deui, djeung dimana aja noe mariksa sok dipariksakeun deui, sarta teu wani ngakoe jen beunang Aboeja eta teh, lantaran Aboeja sok era koe kalangkang oge ari ngakoe-ngakoe beunang batoer teh, komo ari koe Goesti Aboeja mah, lain tjaritakeuneun deui.

Ieu di handap aja soerat ti intjoe, noe koe Aboeja ditjiwitkeun ka saehoena, koemaha pinjiwiteunana deui.

Kahoendjoek ABOEJA
hing
Pabrik A. M.

Sareng hoermat.

Aboeja!

Ti pajoen assalamoe alaikoem, noe koe intjoe kasanggakeun, moega koe Boeja katampi.

Ari kadoeana deui, noe kaoendjoek ka salira, taja sanes maksad intjoe, reh tatar girang ajeuna, ahli techniek silih oedji, noe temahna teu loemajan, nembrak bedja „mabrik majit"; koe kitoena loempoeh intjoe taja tanding, koekoerajeun tingpoeringkak, nadjan eta kadjadian taja petana kasorang moenggoeh ka patjitjingan intjoe, nanging ari panglamoen mah diwawaas koema peta moen heug njorang. Ari pasrah henteu loempat-loempat atjan, sieun intjoe teh paeh njorangan. Ari njoempoet ngoeroengan maneh koe boboko, sieun deui bae, ari braj teh njampak patoelajah majit koeboeraneun, bet wegah ti ajeuna, margi diemoet koe intjoe, di dinja mah padamelan noe pang-wadjib²na, kadjabi ti toekang ngoeboer. Alah Boeja, wegahwegah, intjoe mah baid bae.

Aja deui pitoedoeh noe njoegemakeun ka intjoe, nja eta koe djalan batin: PASRAH KA QOEDRAT ILAHI, ras emoet kana oearan dina Hoofdartikel A. M. No. 22 taoen VII, madjarkeun teh moen hantem ngagoegoeloeng kabatinan, matak moendoer kana kamadjoean Islam. Koe margi saajeuna poetoes akal intjoe, tjing moega doegikeun koe Boeja ka pangarangna Hoofdartikel noe kasebat di loehoer, koemaha akalna satoengtoeng kieu, sangkan intjoe noeloej tengtrem.

Reboe noehoen oepami Boeja kersa maparin patwah sanes, djalan koemaha kedahna, sangkan teu galideur katengtreman.

Timpah sewoe noehoen,
INTJOENA.

Oedjang Bagoes! Ari pendekna tjarita mah kieu: lantaran Aboeja oge keur bingoeng, datang oedjang bingoeng, atoeh oerang kongkoer bingoeng, oerang ngadoe bingoeng bae, pabingoeng-bingoeng. Bingoeng anoe oedjang djeung noe Aboej oerang sedekkeun ka noe ngadjaga bingoeng, maparin bingoeng. Engke koe Mantenna diatoer kabingoeng oerang teh. Dimana kabingoeng oerang tea geus dioperkeun ka Noe kagoengan bingoeng, tangtoe moal daekeun tjitjing lila-lila bingoeng teh di oerangna. Sanggeusna „bingoeng" dioperplas, diganti koe „ihtiar", sarta sing djongdjon ihtiarna.

Lamoen Aboeja koedoe balaka mah kieu geura Agoes. Pang Aboeja bingoeng, sok sieun barobah tina ngeunah noe keur dilakonan, sieun djadi teu ngeunah. Da ari bakal djadi leuwih ngeunah mah, bingoeng teh tara daekeun njampeurkeun.

Bingoeng anoe Aboeja djiga sapoelas djeung bingoeng kaboga Agoes, sieun bingoeng koe panoengtoengan. Tapi ari diasongkeun ka linggih adjengan mah, lahirna teh, boh aja perang boh teu aja perang, koedoe pisan boga bingoeng kitoe, da tangtoe kitoe.

Kana ieu kapastian, moal matak djadi bingoeng, lamoen geus poegoeh ihtiarna, poegoeh bekelna. Sok bingoeng soteh, tjara oerang Agoes, anoe teu poegoeh ihtiarna djeung teu boga bekelna, moehit teuing kana barang noe keur disorang

Alhasil saoer adjengan teh, oerang teh koedoe kabala-kabale. Lamoen los ka noe bala koedoe daek kokored; lamoen ka bale koedoe daek sasapoe. Oerang sarerea koedoe dibadjoe batiniah reudjeung sjar'iah. Dipakena, moenggoeh pikeun anoe biasa mah, koedoe noedjoe waktoe ninggang mangsa, soepaja oelah tinemoe reudjeung ka-teu-pantesan.

Ihtiar anoe koe Aboeja rek dipilampah ajeuna, pikeun ngoperplas bingoeng tea, nja toemoet piwoeroek saehoe bae. Badjoe batiniahna soemerah ka Maha Kawasa bari njoehoenkeun tjara noe diwawarkeun dina katja kahidji; sjar'iahna, njalindoeng ka noe djadi loeloegoe bari metakeun tarekah Aboeja sorangan. Da ari teu dipake doeanana mah, dina waktoe noe sakieu keur gelapna, bingoengna moal pindah.

# PEPERANGAN DI EROPA.

## POLEN GEUS BEUNANG K.L. SAPERTILOENA.

### Pangperangan.

Nepi ka ajeuna peperangan di Eropa antara Djerman di sapihak djeung Polen, Prantjis katoet djadjahanana djeung Inggris katoet djadjahanana di sapihak deui geus doea minggoe lilana. Dina waktoe noe sakitoe saeutikna teh, ari noe maraotna mah geus mangpoeloeh-poeloeh riboe djaba karoeksakan² patanen, pabrik², parabot perang, djst.

Koe lantaran Djerman dihoeroep tea, kapaksa perangna teh koedoe di doea tempat nja eta di sabeulah wetan ngajonan Polen, demi di koelon nahan taradjangan Inggris & Prantjis. Djaba ti di daratan teh, di laoet deui, babakoena di laoet Kaler sakoerilingeun poelo Inggris

Noeroetkeun bedja² dina s. s. k. mah taktiek Djerman teh nja eta di sabeulah wetan (Polen) ngaroeroeg (offensief), di koelon, di tapel wates djeung Prantjis ngadjagaan moesoeh (defensief).

Noe matak di sabeulah wetan offensief, koe lantaran adjamanana Djerman oge hajang ngadjabel (ngansloes) sawatara propensi² Polen nja eta: a. Danzig, b. Corridor, c. propensi Posen, d. Silezië. Ieu opatanana memeh perang doenja kabawah ka Djerman. Tjita-tjitana Djerman hajang naloekkeun Polen dina sawatara minggoe, soepaja njanghareupanana Inggris & Prantjis bisa djongdjon.

### Di beulah wetan.

Dina pangperangan beulah wetan mah nja eta di Polen ti barang proeng nepi ka ajeuna kabedjakeunana teh tjampoeh pisan. Koe lantaran tjitjingna Polen djaoeh pisan ti Inggris & Prantjis sarta kahalangan koe nagara² netral atoeh dina ngajonanana moesoeh teh saolah-olah koe sorangan bae, da Inggris & Prantjis soesah ngirim-ngirimkeunana balad djeung parabot² ka Polen. Ana pek balatantara Djerman, noe ngaroeroegna, sakitoe santosa djeung rongkahna. Katoeroeg-toeroeg Polen teh ti kaler, ti koelon djeung ti kidoel dilingkoeng koe nagara Djerman. Diroeroegna oge nja ti tiloe tempat noe kaseboet di loehoer.

Noe ditoedjoe dina waktoe ajeuna kota Warschou, iboe kotana Polen. Eta kota tjitjingna teh kira² di tengah² Polen.

Dina ieu perang noe digedekeun kapal oedara pikeun ngaboman nagara². Ngabomanana teh djeung atoeran. Dimana sapertina aja kota atawa tempat anoe tina djihat kamiliteran katjida pentingna memeh diroeroeg koe soldadoe teh diboman heula koe kapal oedara, soepaja soldadoe² moesoeh ti eta tempat maloendoer.

Basa dina mimitina proeng perang oge noe diheulakeun teh ngaboman kota² ti

peuting, ti dinja karek ngangseg soldadoena. Ti mimiti ger perang nepi ka ajeuna balatantara Djerman teroes-teroesan offensief, sarta katjida gantjangna madjoena. Mimiti pisan noe kakepoeng teh balatantara Polen noe aja di Corridor sarta moal lila deui oge bakal kadjabel pisan koe Djerman, ajeuna kari doea tiloe kota deui bae noe teu atjan beunang teh.

Demi propensi² noe tiloe deui noe kaseboet tadi di loehoer ajeuna geus tereh beunang kabehanana malah balatantara Djerman teh waktoe ajeuna eukeur ningker kota Warschau. Sakitoe gantjangna balatantara Djerman teh dina djero doea minggoe geus bisa ngadjabel ± sapertiloena Polen. Pamarentah Polen noe tadina tjitjing di Warschau nepi ka ajeuna geus doea kali pindahna teh da dioeber-oeber tea koe Djerman. Noe maraot djeung tatoe dina ieu peperangan panglobana di pihak Polen.

Oepama noeroetkeun bedja² ti Djerman aja poeloehan riboe soldadoe Polen noe geus djadi pataloekan (dibojong) di antarana aja tiloe djendral. Ti pihak Djerman oge loba karoeksakan at. noe maraot teh. Ragrag kapal oedara meh oenggal poë katjaritakeunana, malah sakalina aja welasna, tjek bedja ti Polen mah.

Noeroetkeun bedja noe pandeuri balatantara Djerman rada kasedekkeun deui koe Polen di palebah Warschau, sarta aja gerentesna magar karoeksakan Djerman teh boh djiwa atawa parabot, leuwih loba ti manan tjek bedja² ti pihak Djerman.

**Di beulah koelon.**

Noeroetkeun bedja² noe nerangkeun peperangan di beulah koelon, kaajaanana teh henteu saperti di wetan, teu atjan tjampoeh pisan. Noe djadi lantaranana, Djerman mah di eta pangperangan gawena ngan nahan moesoeh, djadi Prantjis & Inggris noe ngaroeroeg. Ngan bae ngaroeroeg ka Djerman ti palebah tapel wates Djerman - Prantjis mah lain barang gampang; sabab sapandjang wates antara Djerman djeung Prantjis - Belgie - Walanda, Djerman njieun benteng noe katjida santosana djeung rongkahna. Ari tjek pihak Djerman mah eta benteng, noe dingaranan Benteng Siegfried teh, moal bisa aja noe ngadjabel.

Sabalikna Prantjis oge sapandjang watesna djeung Djerman njieun benteng noe, tjek noe ngarti kana oeroesan perang mah, kakoeatanana teu eleh koe Benteng Siegfried. Eta benteng Prantjis teh dingarananana Benteng Maginot.

Dina waktoe ajeuna noe keur parerang teh dina tempat antara eta doea benteng².

Balatantara Prantjis geus ngangseg ngaliwatan wates Djerman sarta noe rek ditoedjoe teh ngareboet Benteng Siegfried. Tapi dina waktoe ajeuna teu atjan diroeroeg eta benteng teh, masih keneh tatahar. Sadjeroning tatahar teh balatantara Djerman oge teu tjitjingeun, tapi neangan akal soepaja njegah Prantjis oelah nepi ka bisa ngaroeksak Benteng Siegfried. Nja boektina ajeuna dina tempat antara benteng Djerman djeung Prantjis teh keur sili bedil. Noeroetkeun bedja² mah noe gede digoenakeunana teh mariem.

Djaba ti sili bedil teh Inggris teroes narekahan soepaja rahajat Djerman berontak, koe djalan ngaloeng-ngaloengkeun boeloetin di nagara Djerman djeung koe djalan radio. Pikeun ngalemahkeun ekonomi Djerman, Inggris & Prantjis ngadjaga di laoetan bisi aja kapal² noe mawa barang² keur Djerman.

Di laoetan teu atjan aja perang tjampoeh ngan sili terpedo bae lamoen papanggih djeung kapal moesoeh. Ti Djerman noe gede digawekeunana teh kapal silem.

MORAWI.




## Djepang - Roeslan.

Sakoemaha noe enggeus mindeng ditoelis dina A. M. djaba ti perang di Tiongkok teh, Djepang ngajonan Roeslan deui di tapel Mansjoeko (satengah Djepang) djeung Mongol Loear (satengah Roeslan) silih reboet wates. Oepama noeroetkeun bedja² mah eta papaseaan wates teh lain semet silih bedil saoetaksaeutik bae, tapi perang enjaan ieu mah da make mariem, mobil wadja djeung ngagoenakeun riboean soldadoe.

Dina katompernakeun minggoe kamari aja bedja noe katjida pentingna noe djolna ti distrik Nomohan di wates Mongol Loear - Mansjoeko mawa bedja jen balatantara Djepang diroeroeg koe balatantara Roeslan noe katjida rongkahna nepi ka karoeksakan ti pihak Djepang katjida gedena. Noe maraot djeung taratoe ti Djepang daekeun kana 25 000-na. Djaba ti parabot-parabot perangna oge didjabel atawa diantjoerkeun koe Roeslan.

Ajeuna balatantara Djepang maloendoer sadjeroning dioedag - oedag koe Roeslan.

Kawanina soldadoe Djepang di eta tempat saeunggeus kasoran noe pohara, djadi ngoerangan malah tjek saoerang djoernalis Amerika noe keur aja di eta tempat mah, loba militer Djepang noe harajang babadamian djeung Roeslan tina perkara pareboet wates teh.

Koe lantaran balatantara Roes geus njedek bae ka Mansjoeko, ajeuna Djepang narekahan soepaja bisa nahan eta taradjangan, koe djalan ngirim pradjoeritna ti bagian Tiongkok-kaler.

***

Perhoeboengan antara Djepang djeung Djerman, saenggeusna Djerman njieun perdjangdjian „moeal sili-roeroeg" djeung Roeslan, rada ngoerangan henteu tjara ka toekang-toekang. Eta katjirina tina roepa-roepa omongan gegeden-gegeden djeung soeara-soeara di s. s. k. Djepang. Patali djeung perang di Eropa pamarentah Djepang geus ngoemoemkeun jen Djepang dina eta peperangan bakal netral moal mihak ka ditoe ka dieu.

(Morawi).

—o—

## Hitler ka pangperangan.

Basa dina keur nerangkeun jen pikeun moetoeskeun kabedegongan Polen, Djerman geus ngaboman kota-kota di eta nagara, Adolf Hitler njaoerkeun dina panoetoepna eta katerangan jen andjeunna harita keneh oge bakal angkat ka pangperangan djeung soldadoe².

Tjek bedja-bedja dina soerat kabar, andjeunna geus noengkoelan balatantara Djerman dina ngaroeroegna kota-kota noe aja di Corridor. Ti dinja toeloej andjeunna naek kapal oedara mariksa pagaweanana balatantara di Selezië noe karek didjabel.

Malah opat poë ka toekang mah andjeunna teh koengsi ngapoeng ka Warschau ka noe keur parerang pisan.

Djaba ti Hitler gegedoeg Djerman-Nazi noe kadoea oge noe engkena bakal ngaganti Hitler, nja eta Hermann Göring, angkat deui ka pangperangan. Andjeunna djadi loeloegoe tina oeroesan balatantara di oedara.

Tjita-tjitana Hitler hajang dina djero waktoe noe sakeudeung naloekkeun Polen. Ti dinja bisa djongdjon ngajonan Inggris & Prantjis.

Inggris & Prantjis ngadjam jen ieu peperangan moal sakeudeung-keudeung sarta ti ajeuna eta nagara-nagara teh geus sasadiaan pikeun perang sakoerangna tiloe taoen. Noe matak ieu perang bakal lila, Inggris tjenah moal waka eureun lamoen kaom Nazi, nja eta pamarentah Djerman noe dikapalaan koe Adolf Hitler dina waktoe ajeuna, teu atjan dibasmi pisan. (Morawi).

—o—

## Bedja² ti nagara sedjen.

### INGGRIS NGAWASA DOENJA PERDAGANGAN.

Ti samemehna perang di Eropa dimimitian oge, nagara-nagara di Eropa pada sasadiaan ngadjaga bisi aja bantjang pakewoeh. Sawareh nagara babakoena nagara laleutik, di antarana nagara België, Walanda, ngajakeun mobilisasie oemoem.

Pamarentah - pamarentah nagara noe teu miloe kana perang marere katerangan ka oemoem jen bakal netral dina ieu peperangan. Keur nagara-nagara België djeung Walanda mah noe tjitjingna antara Djerman dj. Inggris & Prantjis, kadoedoekanana dina waktoe ajeuna teh katjida soelitna. Ti sabarang proeng perang nepi ka ajeuna loba pisan kabedjakeunana

jen sok aja kapal oedara nagara noe peperangan boh Inggris atawa Djerman ngaliwatan nagara Walanda & België. Tapi koe nagara-nagara noe kaseboet pandeuri dimana aja kapal oedara asing njasab sok dibedilan ti handap atawa disoesoel koe kapal oedara deui, tjara basa mangkoekna di België.

Roeslan oge ajeuna teh ngalobaan soldadoena sarta toeloej dikirim-kirimkeun ka tapel wates djeung Polen.

Nja kitoe deui Litauen njantosaan balatantarana, tjek gerentesna mah bisa djadi bakal miloe perang deui. Tapi eta mah karek sangkaan-sangkaan djelema loear bae.

***

Koe lantaran Inggris hajang ngalemahkeun ekonomina Djerman, ajeuna teh di laoetan, kapal dagangan katjida ditalingakeunana koe kapal[2] perang Inggris, bisi aja barang noe keur Djerman.

Barang-barang noe keur ka nagara-nagara sakoerilingeun Djerman oge disengker da bisi toeloej didjoealan ka Djerman. Ieu atoeran ngahesekeun pisan keur nagara-nagara laleutik mah. Malah ajeuna nagara laleutik sakoerilingeun Djerman njieun gempoengan pikeun ngabadamikeun tina oeroesan dagang dina sadjeroning aja perang.

Inggris geus ngaloearkeun lijst noe dieusi barang-barang noe teu meunang dika-Djermankeun. (Morawi).

—o—

## Mi'rodj Moehtafal.

Noeroetkeun katranganana patoenggon Moehtafal, dina mi'rodj noe kamari teh rek rerentjepan pisan, lantaran patali dj. roepa[2] halangan noe djadi koentjenna. Tatapi boeboehan hibaring anoe angkat isro djeung mi'rodj, teu boeroeng moengpoeng, pangaosan nepi ka moedal koe Moeslimin djeung Moeslimah, sakitoe teu dimongmongan teu dibendean. Ieu, djadi tjitjiren kakandelanana iman.

Poë Salasa tanggal 27 Radjab isoek[2] poekoel 8 diwiloedjengkeun koe pakatjar bari ngawawarkeun jen K d j. M a n d a l a w a n g i djaler-istri teu iasa soemping, lantaran keur niis di Tjipanas, ngan ngahatoerkeun s a l a m ka sadajana.

Noe boeboeka medar pamandangan, djrg. Martadisastra, geusan nambahan iman tina hal isro djeung mi'rodj, sapedah ieu teh hidji kadjadian Rosoel s.a.w. anoe teu kaberik koe akal. Lamoen oerang — saoerna — njokot misil tina hidji sireum beunang njokot tina goehana, toeloej koe oerang dibawa ka tempat sedjen, sina nendjo djeung njaho kana kaajaan anoe henteu aja dina lingkoenganana, geus kitoe toeloej eta sireum teh diteundeun deui kana goehana. Dimana manehna tjatjarita ka babatoeranana tina perkara noe katendjo djeung kanjahoan koe manehna, tangtoe koe batoerna dibobohong, lantaran teu kaoedag koe akalna, soelaja djeung noe kapanggih koe maranehanana.

Goesti Rosoeloelloh s.a.w. anoe dikersakeun koe Maha Soetji dipentjalkeun dina waktoe eta ka alam malakoet, geus tangtoe koe para kafirin moal dipertjajana. Ieu kadjadian hidji tjotjoba ka andjeunna anoe keur meudjeuhna dipoeoek koe kapirhatinan; garwa Siti Chodidjah poepoes, noe djadi oeana (rama koekoet) pon kitoe keneh.

Lalakon isro djeung mi'rodjna digoear koe Sech Soleh almadani. Diaos anoe sapasih-pasihna direumbeuj koe warnaning pamandangan anoe ngagajoeh iman. Lalakon anoe biasa tea, tamat dina sadjero satengah djam, lantaran didjodjoan anoe pentingna djeung moendelna bae. Hadirin pada hanaang kana katrangan noe sakitoe hadena.

Tammat ieu, disamboeng koe Sech Abdoellah bin Noch. Titih bari rintih pisan djrg. Sech ngababarna, jen isro djeung mi'rodj djasad djeung rochna K. Nabi, sakabeh kaom teu aja geusan asa[2], sabab geus sidik dina ajat Soebhanana. Di dinja henteu kaoengel kalawan roch (birochi) tapi bi'abdihi. Qoerän anoe djadi patokan Islam; teu aja geusan tjangtjaja.

Anoe kaloefoer teu mertjaja kana isro, lantaran lalakon onta saboelan, dilakonan koe Kdj. Nabi koe sakedet netra, sabab koe maranehanana teu kapikir djeung teu njaho di kaajaanana boerok. Lamoen boerok dieunteupkeun kana himar atawa onta anoe biasa kalakoeanana kaom Koeres djaman harita, tangtoe moal kaberik koe akalna. Ieu kateu-pertjajaan moal beda djeung lamoen oerang njaritakeun hal kapal oedara, hal listrik, dina 100 taoen ka toekang; sageuj aja noe mertjajana. Hikmatna mi'rodj pikeun oerang sarerea dibabar noe sadjelasna pisan.

Anoe kagiliran panoengtoeng Sech Moechtar. Gorolang sasaoeran tjara pokrol, matak goembira noe ngabandoengan. Saoerna teh, nadjan didjoedjoet oenggal taoen, teu aja bosenna, kalah ka radjet kitabna manan kaoedag mah. Lamoen dina wajang, kalah ka pasiksak golekna, ti batan hakarti lalakonna mah. Ajeuna aja njaj-njajan koe panerangan Sech Abdoellah, asa model asa aheng; lantaran kakara kakoeping ti sapandjang sok meulitkeun toengtoeng sorban.

Anoe moendel kedah kaoeninga, bisi aja noe naros salira koe andjeun, naha bet mi'rodj ka langit, ngadeuheus ka langit; naha P a n g e r a n teh di langit?

Di palebah dieu mangkahade tauhid oedar-ider, liar ka noe lain[2]. Lain Goesti aja di langit, tapi Nabi oerang diboeka hidjabna di sadjaratoel moentaha langit katoedjoeh. Nja di dinja andjeunna nampi roepaning dawoehan.

Sabada Sech Moechtar pasamoan ditoetoep koe doe'ana Saehoena djrg. Hdj. Noch. Hadirin ngaso moerak goele kambing anoe disoeloehan koe mantega Arab.

ANGGITAN LALAKON

## NABI SOELAEMAN A. S.

Diringkeskeun tina „Sadjarah Ambija" basa Malajoe.

(koe: A t m a d j a).

VII.

65. Koe naon atoeh sababna, arek indit teu menta idin kami, kapan maneh njaho tangtoe, peta kitoe larangan, bakal meunang hoekoem ti noe djadi ratoe, saperti maneh ajeuna, geura pilih hoekoem kami.

66. Ari hoekoem kahidjina, ditempatkeun djeung satroe maneh pasti, dina hidji koeroeng lemboet, soepaja salilana, silih tendjo reudjeung anoe djadi satroe, demi hoekoem kadoeana, ditjaboet boeloe koe kami.

67. Sing nepi ka boerindilna, geus boerindil pek ditjingtjang koe kami, di noe panas sangkan toehoer, toeloej sireum daratang, ngagalembrong kana awak maneh tangtoe, daging maneh tangtoe beak, dihakan koe sireum tadi.

68. Ari hoekoem katiloena, sakoer maksoed moal bisa katepi, sabab koe kami ditoetoep, sakitoe eta siksa, noe katimbang sedeng keur anoe moeroegoel, saperti maneh ajeuna, ngalanggar atoeran kami."

69. Pok oendjoekan hoedhoed hormat, „abdi goesti henteu bade soemingkir, kana samoedaja hoekoem, wireh abdi pertjaja, dampal goesti ratoe noe adil kalangkoeng, njiksa ka djalmi noe salah, djeung ngagandjar djalmi-djalmi.

70. Anoe ngagadoehan djasa, saperetos ajeuna abdi goesti, geus ngalanggar hakna ratoe, pantes moen dihoekoeman, moeng panoehoen samemeh abdi dihoekoem, hojong njarioskeun heula, pependakan abdi goesti.

71. Djalaran eta pamendak, koe emoetan perloe goesti tingali, geura mangga ieu dangoe, noe mawi abdi loenta, kawitna teh ningal manoek bikang aloes, koe abdi teras dioedag, nanging weleh teu kaberik.

72. Henteu lami hoedhoed bikang, soep ka gedong anoe kalangkoeng adi, teras koe abdi disoesoel, horeng teh karadjaan, pisanggemna manoek noe ditoetoer-toetoer, eta karadjaan Saba', teu tebih ti Jaman nagri.

73. Ari anoe djadi radja, istri edjin geulis kawanti-wanti, nelah poetri Boelkis mashoer, teu atjan tjarogean, loba balad perdjoerit mangreboe-reboe, sadaja taroenggang koeda, malah tjek oedjaring warti.

74. Djoemlah kapala perangna, doea belas reboe garagah sakti, ari njekelna soldadoe, oenggal hidji kapala, henteu koerang tina doea belas reboe, nagri pohara koeatna, kerta aman tambih resik.

75. Ngan handjakal eta radja, agamana masih anoet ka iblis, njembah ka kajoe ka batoe, malah katingal pisan, njembahna teh kana seuneu ngoentab hoeroeng, doea kali sadintenna, sakitoe pamendak abdi."

(Samboengeun).